# ANN REFLECHI SOU LANG NOU PALE A





Edi Bayadèl
Iv Dejan

1985

Editor: Eddy Bayardelle
Illustrations: Klodi Lemoine
Layout: Yves Dejean

**Ann reflechi sou lang nou pale a** (Let Us Think About the Language We Speak) is a language Arts book prepared for Haitian Creole speakers from fourth to sixth grades. Its goal is to help them acquire some insights in the everyday language of their parents, relatives and friends, through familiar examples, carefully planned exercises, and short and clear explanations. The second part of the book consists of nine shorts texts with comprehension exercises, namely three readings about Haitian history, three short Haitian folktales, and three readings on Black American history.

The initial draft of this text was produced as part of the Bilingual Program of Community School District 13, Brooklyn, New York, under the direction of Arthur Nieves with Federal funds from Title VII.

# SA KI NAN LIV LA



Egzanp,
egzèsis,
esplikasyon,
ki nan liv la, ap pèmèt elèv yo
reflechi sou lang yo.
Tout egzèsis ak tout egzanp
elèv yo ap jwenn nan liv la,
se bon pawòl yo ta kapab di toutbon.
Se pou nou ankouraje elèv yo
bay 2 egzanp pa yo
pou chak kesyon
yo pral etidye

# 1 *Fraz afimativ ak fraz negativ*

*Fraz ki di wi*

1. Imakila ak Eristèn
   travay byen lekòl.
2. Yo renmen koute pwofesè a.
3. Yo mande kesyon.
4. Yo reponn kesyon.
5. Yo pale dousman.
6. Yo fè devwa yo lakay yo.

*Fraz ki di non*

1. Imakila ak Eristèn
   **pa** travay byen lekòl.
2. Yo **pa** renmen koute pwofesè a.
3. Yo **pa** mande kesyon.
4. Yo **pa** reponn kesyon.
5. Yo **pa** pale dousman.
6. Yo **pa** fè devwa yo lakay yo.

## Egzèsis

*Men 6 fraz ki di non. Fè yo tounen 6 fraz ki di wi.*

1. Imakila pa leve bonè jodi a.
2. Imakila pa jwenn ti moso bwa.
3. Imakila pa limen dife.
4. Imakila pa kwit manje.
5. Imakila pa manje mayi moulen.
6. Imakila pa bwè dlo kokoye.

*Men 6 fraz ki di wi. Fè yo tounen 6 fraz ki di non.*

1. Manman Eristèn rete Lagonav.
2. Manman Eristèn bale kay la maten an.
3. Eristèn al chèche dlo pou manman li.
4. Kalbas dlo a tonbe.
5. Kalbas la kraze.
6. Dlo a mouye rad ti gason an.

*Nan plas ki vid la nou pral mete on mo nou chwazi nan lis mo sa a:*
*ap, fèk, fin, pa, pral, te,*
*pou nou fè chak fraz tounen on fraz ki di non.*

1. Imakila..........mete bèl ti wòb wouj li a.

2. Manman Imakila..........rive nan mache a.

3. Maten an Eristèn..........bay chwal la zèb.

4. Si chwal la..........manje zèb zafè li.

5. Papa Imakila..........travay nan jaden l jodi a.

6. Manman Imakila..........achte pitimi.

## 2. Fraz entewogativ

*I. Kesyon ki mande repons* **wi** *ou byen* **non**

1. **Èske** Imakila ak Eristèn travay byen lekòl?
2. **Èske** yo renmen koute pwofesè a?
3. **Èske** yo mande kesyon?
4. **Èske** yo reponn kesyon?
5. **Èske** yo pale dousman?
6. **Èske** yo fè devwa yo lakay yo?

1. **Èske** Imakila ak Eristèn pa travay byen lekòl?
2. **Èske** yo pa renmen koute pwofesè a?
3. **Èske** yo pa mande kesyon?
4. **Èske** yo pa reponn kesyon?
5. **Èske** yo pa pale dousman?
6. **Èske** yo pa fè devwa yo lakay yo?

*Mo* **Èske** *a fè fraz tounen on kesyon. Depi on kesyon konmanse ak* **Èske**, *repons la kab* **wi** *ou byen li kab* **non**.

*II. Kesyon nou pa kab reponn ak* **wi** *ou byen ak* **non**

1. Ki jan Imakila ak Eristèn travay Lekòl?
2. Ki kote Eristèn ak Imakila moun?
3. Ki sa Imakila ap li?
4. Sa manman Eristèn te fè maten an?
5. Pou ki sa manman Eristèn te bale kay la?
6. Ki lè manman Eristèn te bale kay la?

*Gen kesyon ki pa pèmèt on moun reponn* **wi** *ou byen* **non.** *Se kesyon ki gen mo tankou: ki jan, kouman, ki lè, pou ki, sa ki, ki sa.*

## Egzèsis

*Chwazi kesyon nou kapab reponn ak wi ou byen ak non an. Make on ti kwa devan li.*

1. Sa Eristèn al chèche pou manman li?
2. Ki jan kalbas la fè kraze?
3. Èske rad ti gason an mouye?
4. Ki kote manman Eristèn rete?

*Chwazi kesyon nou pa kapab reponn ak wi ou byen ak non an. Make on ti kwa devan li.*

1. Èske dlo a tonbe?
2. Pou ki sa kalbas la kraze?
3. Èske se Lagonav Eristèn rete?
4. Èske se Eristèn ki te bale kay la?

*Chwazi on mo nan lis sa a: Ki lè, Ki sa, Ki kote, Èske, Pou ki sa, Kilès ki, pou nou fè fraz sa yo tounen kesyon nou pa kapab reponn ak wi ou byen ak non.*

1. ..........Imakila pa leve bonè jodi a?
2. ..........yo fè devwa yo lakay yo?
3. ..........Eristèn bay chwal la zèb?
4. ..........Imakila pa bwè dlo kokoye?
5. ..........limen dife?
6. ..........manman Imakila rive?

## 3. Non

Eristèn ak Imakila ap li **on** liv.
Liv **la** enteresan.
Nan liv **la** gen pòtre **on** bèt.
Bèt la se **on** bèf.
Bèf **la** gen **on** ti gazèl.
Ti gazèl **la** gen twa mwa depi li fèt.

*Remake mo sa yo— bèf, bèt, gazèl, liv.*
*Yo mache ak* **on** *ki parèt devan yo.*
*Yo mache ak* **la** *ki parèt dèyè yo.*
*Yo rele mo kon sa: non.*

*Men on lòt ti koze ki manke kèk mo. Nou pral chèche mo ki manke yo nan on lis mo. Mo nou pral ekri nan plas vid la, se mo ki mache ak* **on** *epi ak* **la.** *Lis la se: ak, ap, chat, femèl, jounal, pitit.*

*Men ti koze a.*

Eristèn ak Imakila ap li on.......... .

..........la enteresan.

Nan..........la gen pòtre on.......... .

..........la se on femèl.

..........la gen on.......... .

..........la se on ti.......... .

*Men on lis mo nou jwenn nan koze Eristèn ak Imakila a: ak, ap, chat, bèf, bèt, femèl, gazèl, gen, depi, jounal, la, li, liv, on, pitit, pòtre, nan, se, ti.*

*Chwazi 6 mo nan lis la ki non:*

1. ..........

2. ..........

3. ..........

4. ..........

5. ..........

6. ..........

*Chwazi 3 mo nan lis la ki* **pa** *non:*

1. ..........

2. ..........

3. ..........

# 4. Atik defini

1. Eristèn ak Imakila gen on chat.
2. Chat **la** wè on rat.
3. Rat **la** tap manje on kawòt.
4. Kawòt **la** te nan on asyèt.
5. Asyèt **la** te sou on tab.
6. Tab **la** te kouvri ak on nap.

*Nou deja konnen, mo yo rele* **non** *yo konn mache ak* **on** *epi ak* **la**.
*Nan 6 fraz yo, non nou jwenn yo se: asyèt, chat, kawòt, nap, rat, tab.*
*Ki lè non sa yo mache ak* **la**?
*Non sa yo mache ak* **la** *lè nou deja nonmen yo anvan ou byen lè nou deja konnen yo nan koze a.*
*Si nou poko nonmen yo menm ou byen si nou poko konnen yo nan koze a, nou kapab jwenn* **on** *devan yo.*

## Egzèsis

*Men on ti koze ki gen 6 fraz.*
*Nou pral make swa* **on**, *swa* **la**, *nan plas ki vid yo.*

1. ..........chat tap kouri dèyè..........rat.
2. Rat..........antre anba..........kès.
3. Kès..........te gen..........bwat sou li.
4. Anndan bwat..........te gen..........sak.
5. Sak..........te gen..........ravèt anndan l.
6. Ravèt..........tap niche..........sirèt.

**La** *ki parèt apre non ki nan fraz sa yo, se sa yo konn rele atik defini.*
*Se pa fòm* **la** *sèlman atik defini an genyen.*
*Li gen plizyè fòm, espesyalman: la, a, an, nan ou byen lan.*
*Nou pral reflechi pou nou wè kouman nou kapab rekonèt fòm sa yo, nan fen 5 ti fraz.*



1. On rat te fèk vòlò on moso pen.
2. On chat tap kouri dèyè rat **la**.
3. Rat la pa gen tan manje pen **an**.
4. Li jwenn on tou, li kouri antre nan tou **a**.
5. Tou a te nan on chanm. Rat la antre nan chanm **nan**.
6. Chat la pa pran rat **la**.

## 5. Sengilye ak pliryèl

*Sengilye ki vle di youn ale ak* **la**

1. Eristèn wè on chat.
2. Chat **la** tap kouri dèyè on rat.
3. Gen on liv sou tab la.
4. Liv **la** enteresan.
5. Imakila ap li on liv.
6. Liv **la** enteresan.

*Pliryèl ki vle di plis pase youn ale ak* **yo**

1. Eristèn wè 2 chat.
2. Chat **yo** tap kouri dèyè on rat.
3. Gen 2 liv sou tab la.
4. Liv **yo** enteresan.
5. Imakila li anpil liv.
6. Liv **yo** enteresan.

## 6. Pwonon

*Fòm pwonon yo*

*Timoun yo ap reflechi sou fòm dènye mo ki genyen nan douz repons yo*

*Kesyon*

Kilès ki mete on liv sou biwo a?

*Repons*

1. Mari di: Se **mwen.**
2. Loulou montre Mari, li di: Se **li.**
3. Fifi ak Mama di: Se pa **nou.**
4. Loulou lonje dwèt li sou Fifi ak Mama, li di: Se pa **yo.**
5. Mari di Loulou: Se pa **wou.**
6. Loulou di Fifi ak Mama: Se pa **nou.**

*Kesyon*

Pou kilès liv la?

*Repons*

7. Mari di: Se pa **m**.
8. Loulou di: Se pa **l**.
9. Loulou di: Se pa pa **n**.
10. Mari di Loulou: Se pa pa **w**.
11. Loulou di: Se pa pa **yo**.
12. Se pa pa **n**.

*Dènye mo ki genyen nan douz repons yo, yo rele l: pwonon.*

*Ki pwonon ki ranplase ki moun?*

*Lè on moun ap pale* **de** *pwòp tèt pa li, se:* **MWEN**

*Lè on moun ap pale* **ak** *on sèl lòt moun, se:* **WOU**

*Lè on moun ap pale* **de** *on sèl lòt moun, se:* **LI**

*Lè on moun ap pale* **de** *pwòp tèt pa li ansanm ak youn ou byen 2 ou byen 3 ou byen plizyè lòt moun, se:* **NOU**

*Lè on moun ap pale* **ak** *lòt moun san li pa mete pwòp tèt pa li ladan, se:* **NOU**

*Lè on moun ap pale* **de** *2 ou byen* **de** *plizyè lòt moun, se:* **YO**

# Se fòm kout pwonon yo ki parèt devan: ap, ape, a, ava.

Manman Imakila di li:
— Imakila, vin tousuit.
— M ap vini.
— Di Eristèn vin tousuit.
— L ap vini.
Manman Imakila di:
— Imakila, kote wou?
Èske w ap vini?
Kot Imakila ak Eristèn?
Yo reponn:
— N ap vini.
Manman an mande papa Pyè:
— Papa Pyè, kote timoun yo non?
— Y ap vini.
— M a wè madan Pyè pi ta.
Eristèn di l a wè madan Pyè pi ta.
Eristèn ak Imakila di y a wè madan Pyè pi ta.
— Ou di w a wè madan Pyè pi ta.

## Anvan on vèb, pwonon premye pèsonn sengilye gen on fòm long ak on fòm kout

1. Mwen wè nèg la.
2. M wè nèg la.

*Pwonon dezyèm pèsonn sengilye a gen 3 fòm: wou, ou, w*

*Premye fòm: wou*

1. Se pou **wou.**
2. Se **wou.**

*Dezyèm fòm: ou*

1. **Ou** di.
2. **Ou** fou.
3. Se pou **ou** pale m sa k pase.

*Twazyèm fòm: w*

1. **W** ap pale.
2. **W** ap vini.
3. Se pou **w** pale m sa k pase.

**Lè pwonon *yo* se on konpleman ki suiv on vèb, fòm li toujou rete *yo*.**

1. Eristèn a wè **yo**.
2. Madanm nan te pale **yo**.
3. Di **yo** ale.

**Nan fen on bout fraz, lè mo ki vin anvan pwonon an pa fini ak on vwayèl (a, an, e, è, en, i, o, ò, on, ou), fòm pwonon an se: li, mwen, ou, nou, yo.**

1. Yo bat li.
2. Se chat li.
3. Se rad li.
4. Se kòb li.
5. Se pip li.
6. Se vès li.

## Pwonon posesif

*Pwonon posesif se yon non yo konn bay pwonon ki montre on bagay se pou tèl moun, on bagay se tèl moun ki genyen li.*

Pou ki moun liv wouj la?
Se pou pwofesè a.

*On lòt jan pou nou di menm bagay la se:*
Se liv pwofesè a.

*ou byen se:* Se liv **li**.

Se pou mwen.
Se pou wou.
Se pou nou.
Se pou yo.

Se liv **mwen.**
Se liv **ou.**
Se liv **nou.**
Se liv **yo.**

| | |
|---|---|
| Se linèt pwofesè a. | Se linèt li. |
| Se plim pwofesè a. | Se plim li. |
| Se chèz pwofesè a. | Se chèz li. |
| Se biwo pwofesè a. | Se biwo li. - Se biwo l. |
| Se kanè pwofesè a. | Se kanè li. - Se kanè l. |
| Se soulye pwofesè a. | Se soulye li. - Se soulye l. |
| Se men pwofesè a. | Se men li. - Se men l. |
| Se figi pwofesè a. | Se figi li. — Se figi l. |

| | |
|---|---|
| Se liv elèv la. | Se liv li. |
| Se linèt elèv la. | Se linèt li. |
| Se plim elèv la. | Se plim li. |
| Se chèz elèv la. | Se chèz li. |
| Se biwo elèv la. | Se biwo li. - Se biwo l. |
| Se kanè elèv la. | Se kanè li. - Se kanè l. |
| Se figi elèv la. | Se figi li. - Se figi l. |

# 7. Vèb

*Ti mo ki ale ak vèb yo e ki mache devan vèb yo*
*Fòm yo: ap, ape, a, ava, va, te, tap, tape, ta*

*ap (nan sans: kounye a)*

Sa Mari ap fè?
Mari ap manje.
Sa Pòl ap fè?
Pòl ap dòmi.

*ap (nan sans* **pral**, *nan sans: pi ta)*

Sa Mari ap fè?
Mari ap pati demen maten.

Si li **te** grangou, li **ta** manje.
Si li **te** dòmi bonè, li pa **ta** fatige kon sa.

*Fòm* **te** *ak fòm* **t**

Li **te** di.
Li **te** ale.
Li **t** ale.

*Gen kèk vèb ki gen 2 fòm, on fòm ki pi kout ak youn ki pi long.*
*Men fòm kout la pa janm parèt nan fen on bout fraz.*

Kote Eristèn?

L ale.
L al deja. L ale deja.
L al depi yè. L ale depi yè.

Li vini.
Li vin yè. Li vini yè.

Li fini.
Li fin travay la.
Li fin travay.
Li fin manje.
Li fin devwa a.
Li fin fè devwa li.

Èske ou di Eristèn Imakila pati?
Li konnen.
Li konn sa.
Li konn nouvèl la.
Li konn pawòl la.

## Fòm long vèb sa yo pa renmen parèt devan on lòt vèb.

Eristèn ale yè.
Eristèn al yè.
Eristèn ale lekòl.
Eristèn al lekòl.

*Men:*

Eristèn al manje.
Eristèn al benyen.
Eristèn al dòmi.
Eristèn al etidye leson l.
Eristèn al chanje bèt.
Eristèn al travay nan jaden.

Eristèn fini travay la.
Eristèn fin travay la.
Eristèn fini devwa a.
Eristèn fin devwa a.

*Men:*

Eristèn fin travay.
Eristèn fin etidye leson l.
Eristèn fin fè devwa l.
Eristèn fin dòmi.
Eristèn fin benyen.
Eristèn fin rive.

## 8. Plas adjektif

Machann nan vann poul **blan.**
Machann nan vann **gwo** poul.
Machann nan vann **gwo** poul **blan.**
Machann nan vann **bèl gwo** poul **blan.**

Wòb **ble gwo** machann nan chire.
Wòb **ble long gwo** machann **lèd** la mete a chire.
**Bèl** wòb **ble long gwo** machann **lèd** la mete a chire.

Syèl la ble.
Lanmè a ble.
Flè a ble.
Pantalon an ble.
Chanm nan ble.
Kay la ble.

Chanm nan wouj.
Kay la wouj.

Twal **wouj** madan sara a ap vann nan **bèl**.

## 9. Konparezon

pi...pase

1. Etazini **pi** gran **pase** Meksik.
   Meksik pi gran pase Kiba.
   Kiba pi gran pase Dominikani.
   Dominikani pi gran pase Ayiti.
   Ayiti pi gran pase Jamayik.
   Jamayik pi gran pase Pòtoriko.

2. Chikago **pi** piti **pase** Nouyòk.
   Pòtoprens pi piti pase Chikago.
   Okap pi piti pase Pòtoprens.
   Senmak pi piti pase Okap.
   Sodo pi piti pase Senmak.

3. Melon **pi** gwo **pase** kowosòl.
Kowosòl pi gwo pase mango.
Mango pi gwo pase kenèp.
Kenèp pi gwo pase grenn mayi.

4. Chwal kouri **pi** vit **pase** chen.
Chen kouri pi vit pase poul.
Poul kouri pi vit pase ravèt.
Ravèt kouri pi vit pase foumi.

5. Lanmè **pi** laj **pase** larivyè.
Larivyè pi laj pase rigòl.

6. On kabrit **pi** chè **pase** on poul.
On grenn poul pi chè pase on grenn bannann.
On grenn bannann pi chè pase on grenn piman.

7. On sak diri **pi** lou **pase** on boutèy luil.
On doum gazòy pi lou pase on bokit dlo.
On bokit dlo pi lou pase on kalbas dlo.
On kalbas dlo pi lou pase on vè dlo.

## Gade desen sa a byen.

8. Nan desen sa a, ti fi a........wo........ti gason an.

Nan desen sa a, ti gason an........kout........ti fi a.

*Ou byen:*

Ti fi nou wè nan desen an........wo........ti gason an.

Ti gason nou wè nan desen an........kout........ti fi a.

## Gade desen sa a byen

9. Nan desen sa a, madanm nan........gwo........mesye a.

Nan desen sa a, mesye a........mèg........madanm nan.

*Ou byen:*

Madanm nou wè nan desen an........gwo........mesye a.

Mesye nou wè nan desen an........mèg........madanm nan.

10. Pye palmis **pi** wo pase pye bannann.
Pye bannann pi wo pase pye piman.

11. Solèy **pi** klere **pase** lalin.
Lalin pi klere pase chandèl.
Chandèl pi klere pase koukouy.

**Plis...pase**

1. Lanmè gen **plis** dlo **pase** larivyè.
Larivyè gen plis dlo pase on basen.
On basen gen plis dlo pase on kivèt.
On kivèt gen plis dlo pase on vè.

2. On ane gen **plis** jou pase on mwa.
On mwa gen plis jou pase on semenn.

**mwens....pase**

3. On vè gen **mwens** dlo **pase** on kivèt.
On kivèt gen mwens dlo pase on basen.
On basen gen mwens dlo pase on rivyè.
On rivyè gen mwens dlo pase lanmè.

## Gade desen sa a byen.

*Ou wè dèyè on kamyon ak anpil poul ki pandye, ki mare ansanm, epi kodenn ki mare ansanm tou.*

4. Kamyon an pote..........poul..........kodenn.

   Kamyon an pote..........kodenn..........poul.



## Gade desen sa a byen.

*Gen ti fi, gen ti gason.*

5. Nan desen sa a, ou wè..........ti fi..........ti gason.

Nan desen sa a, ou wè..........ti gason..........ti fi.

## Gade desen sa a byen.

*Timoun pral jwe mab. Yo trase on wonn. Gen bouchon kola epi gen mab nan wonn nan.*

6. Wonn sa a gen..........bouchon kola..........mab.

   Wonn sa a gen..........mab..........bouchon kola.

## Plis pase

1. Imakila renmen kola **plis pase** kafe.
   Eristèn renmen bannann plis pase veritab.
   Timoun jwe plis pase yo ekri.
   Elèv lekòl li plis pase yo ekri.

2. Gen lè Imakila etidye **plis pase** Eristèn.
   Papa Eristèn travay **plis pase** papa Imakila.
   Eristèn travay lakay li **plis pase** ti frè li.

## 10. Pwopozisyon relativ ak ki

Eristèn li on bèl istwa nan on liv.
Nan istwa sa a, gen on bòs tayè
ki te rankontre ak on chasè,
ki te touye on tig,
ki te touye on lyon,
ki te touye on chen,
ki te touye on chat,
ki te touye on rat.

Chasè ki touye tig la te gen on fizi.
Tig ki touye lyon an te pè chasè a.
Lyon ki touye chen an te kache dèyè on gwo bwat.
Chen ki touye chat la te konprann afè l bon.
Chat ki touye rat la te bwè on ti tafya.
Rat ki mouri a te bay bòs tayè a 200 goud.

## 11. Lòd mo ak lòd gwoup mo

1. Elèv renmen vakans.
   Elèv al lekòl.
   Elèv yo li bèl liv.
   Elèv yo renmen bèl liv.
   Elèv yo achte bèl liv.
   Elèv yo pale.
   Elèv yo goumen

2. Bay pitit la enpe lèt.
   Bay pitit la bwè enpe lèt.
   Di madanm ou bonjou pou mwen.
   Mande msye laj li.
   Montre madanm nan wout la.
   Montre madanm nan zaboka yo.

3. Bay ti gason sa a enpe lèt tou.
   Bay ti gason sa a enpe dlo tou.

4. Bay ti gason ki kanpe bò pye mango **a** enpe dlo.
   Bay ti gason **an** ki kanpe bò pye mango **a** enpe dlo.
   Men moun ki mande pou wou **a**.
   Men moun **nan** ki mande pou wou **a**.

## Nan fen fraz yo, nou jwenn gwoup mo ki montre *ki kote.*

Timoun yo li liv **nan klas la.**
Timoun yo li liv lakay yo.
Timoun yo ekri lèt sou tablo a.
Timoun yo manje mango anba pye bwa a.
Timoun yo manje mango lakay yo.
Timoun yo manje mango nan lari.
Timoun yo manje mango bò larivyè.
Timoun yo manje mango dèyè kay la.
Timoun yo manje mango anndan kay la.

*Mo ak gwoup mo ki vle di* **ki lè** *on bagay rive kapab parèt nan konmansman ou byen nan fen on fraz.*

1. Eristèn leve bonè **maten an.**
   **Maten an,** Eristèn leve bonè.
2. Se pou Eristèn kouche bonè **aswè a.**
   **Aswè a,** se pou Eristèn kouche bonè.
3. Eristèn t al wè manman manman li **yè.**
   **Yè**, Eristèn t al wè manman manman li.
4. Demen maten, manman Eristèn pral rache on dan.
   Manman Eristèn pral rache on dan, demen maten.
5. Jodi a, se fèt Imakila.
   Se fèt Imakila, jodi a.
6. Lendi, gen lekòl.
   Gen lekòl, lendi.
7. Le samdi, lekòl fèmen.
   Lekòl fèmen le samdi.

8. Ane pase, papa Imakila pati al Nouyòk.
Papa Imakila pati al Nouyòk ane pase.
9. Ane pwochenn, Imakila pral jwenn papa l Nouyòk.
Imakila pral jwenn papa l Nouyòk ane pwochenn.
10. A 5 è, avyon an ap pati.
Avyon an ap pati a 5 è.
11. A 8 è, avyon an ap ateri Nouyòk.
Avyon an ap ateri Nouyòk a 8 è.
12. Pou 2 jen, on ti batiman soti Lakayè ak 17 moun.
On ti batiman soti Lakayè ak 17 moun pou 2 jen.
13. Anvan lapli tonbe, se pou timoun yo rantre rad yo.
Se pou timoun yo rantre rad yo anvan lapli tonbe.
14. Chak jou, Imakila ak Eristèn bwè on vè lèt.
Imakila ak Eristèn bwè on vè lèt chak jou.

## Egzèsis

*A kote chak nimewo, gen mo ki ann òd alfabetik. Jan yo ye a, yo pa bay on fraz moun ki pale kreyòl konn di. Nou pral mete yo ann òd pou yo tounen on fraz kreyòl ki gen sans, ki tou senp epi ki tou klè. Se on sèl fwa pou nou sèvi ak chak mo nan 10 seri mo yo. Pa sèvi ak lòt mo ki pa la.*

*Egzanp (A) se on modèl pou nou suiv. L ap tounen on fraz nan (B).*

(A) fè lapèch konn te yo
(B) Yo te konn fè lapèch.

(1) Endyen esklav Panyòl tounen
*Ki fraz nou kapab fè ak 4 mo sa yo?*

---

(2) a dlo kalbas tonbe
*Ki fraz nou kapab fè ak 4 mo sa yo?*

---

(3) chèche Franse rich tap vin
*Ki fraz nou kapab fè ak 5 mo sa yo?*

(4) gwo kapab kòb rapòte sik
*Ki fraz nou kapab fè ak 5 mo sa yo?*

5. batiman jenn manman monte pitit
*Ki fraz nou kapab fè ak 5 mo sa yo?*

(6) batiman chavire lanmè nan on ti
*Ki fraz nou kapab fè ak 6 mo sa yo?*

(7) esklav gen metye on sèten te
*Ki fraz nou kapab fè ak 6 mo sa yo?*

(8) anpil gen gwo jaden kann Sendomeng te
*Ki fraz nou kapab fè ak 7 mo sa yo?*

(9) esklav fò jaden kann nan pi tap travay
*Ki fraz nou kapab fè ak 8 mo sa yo?*

(10) al esklav ki mawon mòn nan nèg se sove
*Ki fraz nou kapab fè ak 9 mo sa yo?*

## 12. Ann reflechi sou sa nou li

### *I. Twa koze istwa d Ayiti*

*Endyen vin esklav*

Anvan Panyòl debake ann Ayiti, an 1492, se Endyen ki te mèt peyi a. Endyen yo te konn plante jaden. Yo te konn fè lapèch. Yo te konn fè lachas.

Apre Panyòl fin pran peyi a, lavi Endyen yo vin chanje nèt. Sa ki te pi enterese Panyòl, se te jwenn lò pou yo vin rich. Panyòl, ki te gen bon zam, tankou fizi, fè lagè ak Endyen yo. Yo tiye anpil Endyen epi yo fòse lòt yo travay di ap fouye tè pou yo chèche lò.

Endyen tounen esklav Panyòl. Sa vle di yo tap travay sou zòd Panyòl, pou avantaj Panyòl. Yo tap travay tankou bèt, san travay la pa rapòte yo anyen.

Lagè, move kou, maladi fè Endyen yo mouri kon mouch. Obout 50 ane, prèske pa te gen Endyen ankò nan peyi a. Lè Panyòl yo wè Endyen ap disparèt, yo konmanse ranplase Endyen ak esklav ki soti ann Afrik.

*Èske ou konprann sa ou li a byen?*

1. Anvan 1492, mèt peyi d Ayiti se te
   (1) Panyòl
   (2) Endyen
   (3) Esklav
   (4) Franse

2. Nan lekti nou sot fè a, yo di Endyen yo te konn
   (1) fouye patat
   (2) vann lò
   (3) chanje bèt
   (4) travay tè

3. Liv la di sa ki tiye anpil Endyen se
   (1) bèt sovaj
   (2) move san
   (3) maladi
   (4) move tan

4. Panyòl yo tap chèche
   (1) lò
   (2) bon tè
   (3) bon bèt
   (4) dlo

5. Lavi Endyen yo vin chanje nèt apre 1492 paske yo
   (1) viv pi byen
   (2) travay mwens
   (3) soufri anpil
   (4) vin rich

6. Yo di anpil Endyen mouri
   (1) nan lagè
   (2) lachas
   (3) vye granmoun
   (4) nan lanmè

## Esklav Sendomeng

An 1697, Panyòl separe peyi d Ayiti ak Franse. Bò peyi Lafrans vin genyen an, Franse rele li Sendomeng. Franse tap chèche vin rich. Yo wè se sik ki kapab rapòte gwo kòb Sendomeng. Yo fè anpil gran jaden kann ak moulen kann. Men, ki moun ki pral redi nan jaden kann ak nan moulen kann? Se esklav. Ositou, Franse rekonmanse sèvi ak esklav Afriken pi rèd toujou. Pandan 100 ane, anpil batiman, ki chaje esklav, janbe lanmè sot ann Afrik rive Sendomeng.

An 1680, Sendomeng te gen 2 mil esklav.
An 1700, Sendomeng te gen 20 mil esklav.
An 1726, Sendomeng te gen 100 mil esklav.
An 1789, Sendomeng te gen 600 mil esklav.

Depi granm maten jis byen ta apre solèy fin kouche, pi fò esklav tap travay pete fyèl nan jaden kann epi nan moulen kann.

Gen kèk lòt esklav ki pa te travay nan jaden kann. Yo te domestik kay mèt bitasyon. Te gen on lòt gwoup esklav ki te gen on metye nan men yo, tankou kòdonye, tayè, lesivyè.

Epi depi yo te konmanse mennen esklav nan peyi a, te genyen ki te mawon, sa vle di ki te konn sove al nan mòn. Se nèg mawon sa yo ki konmanse goumen ak sistèm esklav Sendomeng la.

*Èske ou konprann sa ou li a byen?*

1. Apre 1697, Sendomeng te pou
   (1) Ameriken
   (2) Panyòl
   (3) Franse
   (4) Angle

2. Franse tap chèche vin rich Sendomeng nan
   (1) fè sik
   (2) travay anpil
   (3) chèche lò
   (4) prete lajan

3. Sendomeng
   (1) pi fò esklav te sove nan bwa
   (2) okenn esklav pa te gen metye
   (3) travay nan jaden kann te fatigan anpil
   (4) tout esklav te travay nan jaden kann

4. Kote pi fò esklav te soti se te
   (1) ann Afrik
   (2) nan Panyòl
   (3) an Frans
   (4) Sendomeng

5. Nonmen non on metye liv la di sèten esklav Sendomeng te konnen
   (1) pwofesè lekòl
   (2) kòdonye
   (3) agwonòm
   (4) chofè kamyon

6. Make ane ki te gen **mwens** esklav Sendomeng
   (1) 1780
   (2) 1750
   (3) 1730
   (4) 1697


klodi
10-84

## Ayisyen janbe lanmè

Sa fè lon'tan depi Ayisyen te konn monte abò batiman vwal pou y al Kiba ou byen Naso. Men, depi 1972, anpil Ayisyen janbe lanmè abò ti batiman pou yo rive Miyami.

Sa gen gwo danje ladan li. Pou moun pati, yo vann tè, yo vann bèt, yo vann tou sa yo genyen. Epi gen malfektè ki konn pran lajan yo, san yo pa pati ak yo. Malgre sa, jennjan 20 ane ap kite peyi a. Jenn ti dam, jenn manman pitit monte batiman. Ata timoun, ti fi, ti gason vwayaje nan move kondisyon sa yo. Grangou ak swaf dlo anpare yo anba solèy cho nan mitan lanmè. Batiman konn koule. E gen anpil reken k ap naje ale vini nan dlo a. Men, jan youn nan yo te di a: « Dan reken pi dous pase mizè. »

Pèsonn pa konnen konbyen Ayisyen ki mouri nan lanmè depi 1972. Nan mwa doktòb 1981, on ti batiman chavire nan lanmè Florid tou pre gwo kay pou moun rich ak touris. Gen 34 Ayisyen ki rive a tè. Lanmè vonmi 33 kadav.

Apre mizè lanmè, se traka imigrasyon. Lè Ayisyen rive Miyami, imigrasyon fèmen yo nan prizon. Se kon sa depi mwa dme 1981 plis pase 2500 refije Ayisyen te nan prizon imigrasyon

Se moun ki pa fè lòt moun abi. Yo pa vòlò. Yo pa fè dezòd nan lari. Yo pa atake moun. Yo pa tiye moun. E yo gen anpil kouraj. Yo mande lavi, travay ak libète.

*Èske ou konprann sa ou li a byen?*

1. Batiman vwal mache ak
   - (1) motè
   - (2) van
   - (3) gaz
   - (4) elektrik

2. **Kiba** se non on
   - (1) peyi
   - (2) vil
   - (3) rivyè
   - (4) mòn

3. **Naso** se on vil ki
   - (1) ann Ayiti
   - (2) Kiba
   - (3) o Zetazini
   - (4) Baama

4. Nan « gwo danje » lekti a pale a gen
   - (1) dife nan kay
   - (2) tranblemant tè
   - (3) tonbe nan dlo
   - (4) aksidan kamyon

5. **malfektè** se
   - (1) bon moun
   - (2) moun ki mechan
   - (3) moun ki enfim
   - (4) bèl moun

6. **Reken** se
   (1) gwo pwason
   (2) bèt kat pye
   (3) ti pwason
   (4) bèt zèl

7. Konbyen Ayisyen ki mouri nan lanmè depi 1972?
   (1) 33 sèlman
   (2) sa k konnen?
   (3) mwens pase 33
   (4) 10 mil

8. Yo di Ayisyen ki janbe lanmè gen kouraj paske yo
   (1) pase traka ak imigrasyon
   (2) vwayaje anba solèy cho
   (3) pran prizon
   (4) pati kwak sa gen anpil danje

9. Pi fò moun ki janbe lanmè se
   (1) malfektè
   (2) vòlè
   (3) bon moun
   (4) asasen

## II. Twa kont peyi d Ayiti

*Lèt wa de Frans*
*Krik.*
*Krak.*

Vwala se wa de Frans ki..........wa peyi a on lèt. Li ..........li achte on bèf pou li,..........pinga l achte ni mal, ni .........., ni towo, ni vach, ni gwo.........., ni gazèl. Wa peyi a rasanble..........gwo nèg, tout moun ki fò,..........yo pale l ki repons pou..........fè wa de Frans. Pèsonn pa.......... jwenn on repons. On vye pòv..........tap pase tande koze a. Li.......... pou l antre ka wa pou..........ba l on repons. Gad yo.......... vle. Men lè wa a tande..........nan baryè a, li mande sa.......... genyen. Epi li di fè vye..........la antre. Vye pòv la di: «.........., men ki repons pou ou fè. ..........wa de Frans w achte bèf.......... Se pou li voye chèche li..........se pa a bò batiman, san..........pa nan avyon, san se pa..........kamyon, san se pa a pye, ..........se pa a tè, san se..........nan lanmè, san se pa anlè, ..........se pa lajounen, san se pa.......... » Tout moun bat bravo lè yo..........pawòl sa a.

*Nan chak plas vid se on sèl mo pou nou ekri. Mo ki manke a, se nan lis sa a li soti:*

| | | | |
|---|---|---|---|
| *1. bèf* | *6. kab* | *11. men* | *16. san* |
| *2. bwi* | *7. ki* | *12. nan* | *17. se* |
| *3. di* | *8. la* | *13. pa* | *18. tande* |
| *4. ekri* | *9. lannuit* | *14. pou* | *19. tout* |
| *5. femèl* | *10. mande* | *15. pòv* | *20. wa* |

## Metye parese

Se te tan mango. Manman Toto..........pitit li: « Toto, ou konmanse gran, ..........metye ou ta renmen aprann? » Toto..........li kareman: « Manman, metye pa m, ..........metye parese. » Manman an voye li..........mèt parese pou li aprann metye.......... Lekòl mèt parese se on lakou..........on bèl gwo pye mango nan..........li. Mèt parese kouche sou nat ..........pye mango a. Tout elèv yo..........sou nat tou anba pye mango..........a kote li. Toto kouche tou..........ap fè parese. Etan Toto kouche.......... , gen on bèl mango mi ki ..........bò tèt li ant nat mèt.......... a ak nat Toto a. Toto ..........annik lonje men li pou li..........mango a. Li fè on gwo ..........pou li ouvè on grenn je.........., lè li tande mango a tonbe. ..........fè on pi gwo efò toujou..........li ouvè bouch li pou l..........mèt parese: « Pran l pou mwen. » .......... parese pran mango a pou li,..........li di l: « Toto monchè, ou..........al lakay ou. Ou pi fò..........metye parese a pase m. »

*Ekri mo ki manke yo nan plas vid yo. Pran yo nan lis la. Se on sèl mo ki manke nan chak plas vid.*

| | | | |
|---|---|---|---|
| *1. a* | *7. kay* | *12. mèt* | *17. pou* |
| *2. ak* | *8. ki* | *13. mitan* | *18. pran* |
| *3. anba* | *9. kouche* | *14. nan* | *19. reponn* |
| *4. di* | *10. li* | *15. nat* | *20. se* |
| *5. efò* | *11. long* | *16. parese* | *21. ta* |
| *6. epi* | | | *22. tonbe* |

## Lolilolalinòsmarikleman

*Krik.*
*Krak.*

Vwala se on madanm ki te..........syèk. Men, pèsonn pa konn non.......... Tout moun se grann yo konnen. ..........te gen on ti fiyèl avèk..........nan kay la, men, li pa..........janm ba l manje paske fiyèl..........pa konn non l. On jou.......... voye fiyèl li al lave on.......... Ti fi a prale, l ap.......... Chak bèt li kontre lan chemen..........mande yo non granmoun nan. Okenn..........pa konnen. Lè li rive bò..........a gen on sirik ki di..........: « Si ou ban m ti moso..........trip la, m ap pale wou..........marenn ou. » Ti fi a ba..........tout trip la. Sirik di ti..........a non granmoun nan se Lolilolalinòsmarikleman. ..........fi a ale, l ap repete..........an. Lè li rive, granmoun nan..........: « Fiyèl, si ou te konn non..........ou, mwen ta ba

wou fòtin.......... » Ti fi a di l: « Mwen..........non wou wi: Lolilolalinòsmarikleman. Granmoun nan..........manchèt li, li pati. Li rankontre..........bèf, li mande bèf si se..........li ki pale ti fi a..........li.Bèf di se pa li. ..........jwenn kabrit. Kabrit di se pa.......... Li jwenn bourik. Bourik di se.......... li. Tout bèt di se pa.......... Li rive nan dlo a, li..........sirik. Sirik di: «Wi grann, se..........menm ki di ti fi a..........nonmen non w Lolilolalinòsmarikleman. » Granmoun nan..........sirik on kout manchèt. Li manke.......... L antre nan dlo a. Li ..........on lòt kout manchèt. L antre.........fon nan dlo a. Alafen, li..........nan dlo a, sirik manje li. ..........byen li vin pou ti fi..........

*Mo ki manke yo se:*

*a*
*ak*
*bèt*
*di*
*dlo*
*fè*
*fi*
*gen*
*grann*
*jwenn*
*la*
*li*
*konn*
*kriye*
*marenn*
*mwen*
*nan*
*neye*
*non*
*pa*
*pi*
*pran*
*sirik*
*te*
*ti*
*tire*
*tout*
*trip*
*Yo*

## III. Twa koze istwa Nwa Ameriken

*Esklav o Zetazini*

Se an 1619 on batiman olandè mennen 20 premye Afriken o Zetazini nan on ti vil Vijini. Se pa esklav yo te ye, men, yo pa te fin lib nèt. Sitiyasyon yo te sanble ak sitiyasyon anpil pòv malere blan ki te sot ann Angletè e ki te reziyen yo al travay pou 5 an o Zetazini, san yo pa peye yo. Apre sa, yo te vin lib e yo te kab gen tè pa yo.

Men tank gwo jaden vin devlope, espesyalman nan sid peyi a, se tank mèt tè yo bezwen plis moun pou travay. Se atò yo konmanse achte esklav ki soti ann Afrik.

Se nan gwo jaden diri ak kann yo te jwenn plis esklav. Tabak te gen kòb ladan l tou. Epi apre 1793, gwo jaden koton vin gen anpil enpòtans. An Vijini, se nan jaden tabak esklav te travay plis. Sistèm esklav la vin ofisyèl nan zòn sa a an 1661, lè leta ekri on lwa sou papye pou li bay moun dwa pou yo gen esklav.

Kòm se nan sid o Zetazini kolon te gen pi gwo jaden tabak, kann, diri ak koton, se nan zòn sa a, yo te gen plis esklav. Te gen kèk grenn esklav lan nò tou. Men, pa te gen gwo jaden, ni pa te gen travay pou esklav ta fè pandan tout ane a poutèt mwa fredi yo. Se sa ki fè kolon lan nò te gen mwens enterè gen esklav e yo te trete esklav yo mwen mal.

Kwak an 1808 lalwa vin defann komès achte esklav ann Afrik la, komès la kontinye an kachèt. An 1810 te gen 1 milyon esklav nan sid. An 1860, 4 milyon esklav tap travay nan gwo jaden koton.

Esklav o Zetazini yo pa te asepte abi yo tap sibi yo. Yo pa te reziyen yo. Yo revolte plus pase 250 fwa.

*Èske ou konprann sa ou li a byen?*

1. Batiman olandè a soti nan on peyi yo rele Olann ki ann
   (1) Afrik
   (2) Amerik
   (3) Ewòp
   (4) Azi

2. Vijini se on eta o Zetazini ki nan
   (1) nò
   (2) Iwès
   (3) mitan
   (4) lès

3. *(Make repons ki ale pi byen ak mo ofisyèl la).*
   Sa ki ofisyèl se sa
   (1) Tout moun fè
   (2) lame fè
   (3) on gouvènman chwazi pou l fè
   (4) leta defann moun fè

4. Lontan o Zetazini, kolon se te
   (1) Blan ki tap vizite peyi a
   (2) Afriken ki te esklav nan peyi a
   (3) Endyen ki te nan peyi a depi lontan
   (4) Blan ki te abite nan peyi a

5. Lè esklav revolte, yo
(1) goumen ak mèt yo
(2) retounen nan peyi yo
(3) reziyen yo ak move sitiyasyon yo
(4) travay plis pou mèt yo

6. Pi fò esklav **pa** te travay nan jaden
(1) kann
(2) koton
(3) mayi
(4) tabak

7. Anvan 1800 o Zetazini te gen
(1) plis esklav nan nò pase nan sid
(2) menm kantite esklav nan nò ak nan sid
(3) mwens esklav nan nò pase nan sid
(4) pa te gen esklav nan nò menm

8. Komès esklav vin devlope plis paske
(1) vin gen plis gwo jaden
(2) vin gen plis lekòl
(3) vin gen plis gwo izin
(4) vin gen plis legliz

## *Tout esklav vin lib*

Nan peyi d Ayiti pa te gen esklav ankò depi Ayisyen te fin mete Franse deyò, an 1803, apre anpil batay. Esklav vin disparèt o Meksik, an 1829, an Bolivi, an 1831, epi nan plizyè lòt peyi Amerik ki pale panyòl ant 1840 ak 1850. An 1833, Angle pase lòd pou esklav fini nan koloni yo.

An 1860, Etazini te chaje ak esklav nan zòn sid. Te gen 4 milyon esklav. Men, eta nan nò peyi a pa te vle moun esklav ankò. Koze esklav la te mennen gran dezagreman ant zòn nò ak zòn sid peyi a.

An 1861, lagè pete ant eta nan sid, ki te vle fòme on nouvo peyi apa, ak eta nan nò yo. Ameriken fè 4 an ap goumen ak Ameriken. 600 000 moun pèdi lavi yo nan lagè a. Anpil solda nwa, 200 000 kon sa, goumen nan lame zòn nò a. Gen 37 000 ladan yo ki mouri pou moun ras yo vin lib. Se pandan lagè a kongrè ameriken an mande pou tout esklav vin lib. Men, se lè lagè a fini an 1865 vin pa gen esklav o Zetazini ankò.

Depi dat sa a moun nwa pa esklav ankò. Men, yo gen anpil wout pou yo fè anvan pou blan rekonèt tout moun nan peyi a egal ego.

*Èske ou konprann sa ou li a byen?*

1. Kilès nan peyi sa yo ki pale panyòl?
   (1) Lafrans
   (2) Angletè
   (3) Etazini
   (4) Bolivi

2. Koloni se on peyi ki
   (1) gen esklav
   (2) sou zòd on lòt peyi
   (3) pòv anpil
   (4) rich anpil

3. Gran dezagreman se lè
   (1) moun dakò
   (2) moun pa pè
   (3) moun pa dakò
   (4) moun pè

4. Moun egal ego lè
   (1) youn menm laj ak lòt
   (2) youn pa mwens pase lòt
   (3) youn menm wotè ak lòt
   (4) youn renmen lòt

5. Ameriken te fè lagè ak lòt Ameriken paske
   (1) kongrè a mande pou esklav vin lib
   (2) koloni angle pa gen esklav ankò
   (3) eta nan nò pi rich pase eta nan sid
   (4) eta nan sid te vle separe ak eta nan nò

6. Lagè pete vle di lagè
   (1) konmanse
   (2) fini
   (3) kontinye
   (4) dire

7. Konbyen moun ki mouri nan lagè 1861-1865 la?
   (1) 4 milyon
   (2) 200 000
   (3) 37 000
   (4) 600 000

8. Pi fò moun ki nan kongrè ameriken an se
   (1) gouvènè eta
   (2) senatè
   (3) majistra kominal
   (4) chèf polis

## *Dwa nwa ameriken dwe menm ad dwa blan ameriken*

Depi 1865 nanpwen nèg ki esklav o Zetazini. Leta rekonèt moun nwa sitwayen peyi a menm jan ak moun blan. Men, sa pa vle di moun nwa te gen menm avantaj ak tout lòt moun. Sa pa vle di depi 1865 dwa nwa ameriken se menm ak dwa blan ameriken. Espesyalman nan sid peyi a blan ki te gen pouvwa a nan men yo fè anpil efò pou yo bay moun nwa baryè. Pa egzanp, yo pa te kapab vote nan eleksyon. Blan chèche tout mwayen pou nwa ak blan pa mele, pou chak ras moun rete sou bò pa yo. Kon sa blan ak nwa vin separe ni nan lekòl, ni nan inivèsite, ni nan restoran, ni nan otèl, ni nan teyat ak sinema, ni nan legliz, ni sou teren espò, anfen tout kote. Ata nan tren ak otobis, plas devan te pou blan, plas dèyè te pou nèg. Ki fè pawòl tout moun egal ego a se te pawòl nan bouch.

Nwa ameriken pral oblije fè anpil efò, yo pral oblije batay anpil pou leta rekonèt dwa yo fèt pou yo menm parèy ak dwa blan ameriken. Youn nan moun ki te nan gwo batay sa a ant 1955 ak 1968, se te Maten Litè King. Men, dapre lide pa li, fòk moun batay pou dwa yo san yo pa bay kou. Li te preche patizan l yo pou yo pa sèvi ak zam, pou yo pa atake moun ki maltrete yo, pou yo pa tire revanj, pou yo pa rayi lenmi yo. Okontrè li di yo pou yo renmen lenmi yo. Men se pou yo goumen pou dwa yo nan fè grèv, nan fè manifestasyon, nan defann kòz yo nan tribinal, nan ekri nan jounal, nan pale nan radyo ak televizyon.

Maten litè King te fèt Atlanta, an Jeòji, pou 15 janvye 1929. Papa l ak granpapa l te pastè legliz batis. Li vin pastè tou. Li etidye nan inivèsite. Li vin gen pi gwo diplòm ki genyen o Zetazini, diplòm doktora. Li òganize anpil manifestasyon pou li defann dwa nwa ameriken yo. Li mache fè diskou anpil kote. Yo arete l konbyen fwa. Yo fè l menas. Yo fè madanm li ak twa pitit li yo menas. Rèv li se pou peyi li rekonèt tout moun egal ego dapre lalwa epi valè moun pa soti nan koulè po yo men nan bon santiman ki nan kè yo.

Li potko gen 40 ane lè on asasen tiye l ak on kout revòlvè pou 4 avril 1968

**Èske ou konprann sa ou li a byen?**

1. Bay moun baryè se
   (1) ouvri pòt pou moun pase
   (2) fèmen pòt nan figi moun
   (3) bay moun anpil traka
   (4) bay moun anpil konkou

2. Pawòl nan bouch se
   (1) manti
   (2) bon pwomès
   (3) gwo menas
   (4) sèman

3. Tire revanj se
   (1) rale revòlvè sou moun
   (2) remèt moun mal pou mal
   (3) fè moun byen
   (4) joure moun

4. Pi fò moun ki travay nan tribinal se
   (1) pwofesè
   (2) jandam
   (3) prizonye
   (4) jij

5. Fè grèv se kapab
   (1) sispann travay
   (2) rive an reta nan travay
   (3) travay dousman
   (4) travay twò vit

6. Yo fè eleksyon pou yo nonmen
   (1) jeneral lame
   (2) direktè lekòl
   (3) prezidan
   (4) doktè

# ABOUT THE AUTHORS

Eddy Bayardelle is Associate Dean for Planning and Development for Graduate Programs at Bank Street College of Education in New York City. He is also the New York Coordinator of the Education Policy Fellowship Program of the Institute for Educational Policy. He has worked for the New York State Education Department and the New York City public schools. He has been a consultant to numerous organizations in the United States, Puerto Rico and Haiti. He has served on a number of committees including the U.S. Department of Education Task Force on Bilingual Special Education, the commissioner's Task Force on Nondiscriminatory Assessment and the Chancellor's Committee on the Continuous Classification System for Students in New York City public schools. He is very interested in literacy work and has translated and adapted achievement, screening and intelligence tests.

Eddy, a speaker of Haitian Creole, French, English and Spanish, completed his undergraduate work at Marymount College and his graduate work at Bank Street. He is currently a Ph.D candidate at New York University.

Yves Dejean was born in Haiti, obtained a M.A. from Johns Hopkins University, Baltimore, Maryland, in 1964, and a Ph.D. in French Linguistics from Indiana University, Bloomington, Indiana, in 1977.

He is a member of the International Linguistic Association, the Society for Caribbean Linguistics, the New York Academy of Sciences, and the Linguistic Society of America.

He worked at P.S. 282, District 13, (1973-1975). He taught at Long Island University, The Brooklyn Center (1974-1980), at Teachers College, Columbia University (1980-1981) and since September 1981 he is a full staff member of the Graduate School of Bank Street College of Education, 610 W. 112th Street, New York, N.Y. 10025.



Edi Bayadèl



Iv Dejan

Edi Bayadèl ak Iv Dejan, ki fèt ann Ayiti, ap travay Nouyòk nan menm lekòl nòmal siperyè a. An 1976, yo te prepare liv lekti **Timoun yo ap li** a ansanm ak 2 lòt pwofesè. Nouvo liv sa a, **Ann reflechi sou lang nou païs a,** ap vin apiye efò plizyè moun ap fè ann Ayiti ep aletranje pou yo montre Ayisyen wòl ak enpòtans kreyòl la, ki jan lang lan fèt, ki jan pou yo ekri li epi ki jan pou yo montre moun li li.